**Духьá ламаз довзийтар**

Духьá ламаз – иза малх хьалабаьллачул тӀаьхьа делкъа хан кхаччалц йолчу юкъахь деш долу суннат ламаз ду. Вайн наха цхьаболчара «зухьа» а, «зуьхьа-ламаз» а олу цунах. Хьадисехь «авва́бúн-ламаз» аьлла цӀе яьккхина а ю цуьнан, делахь а суьйранна деш долу авва́бúн-ламаз дац иза. Кхин а, «ишрóкъ-ламаз» (малх хьалабаларан ламаз) аьлла девзаш долу ламаз а, духьá ламаз а цхьа ламаз ду, цундела духьá ламаз дича ишрóкъ-ламаз а дина ларалуш ду.[1]

**Духьá ламазан хьукм**

Духьá ламаз чӀагӀдина суннат ду.

**Духьá ламазан дозалла**

Духьá ламаз дар вуно чӀогӀа деза а, мелехь а ду, вайн догӀмийн хӀора хӀуттургах дала деза сагӀа тӀерадоккхург иза бен дац, хьадисехь деана ма-дарра.

² *Духьá ламаз Пайхамара – Делера салават а, салам а хуьлда цунна – лардарца весет дина ламаз ду.*

Абу ХӀурайрас – Дела реза хуьлда цунна – аьлла: «Сан доттагӀчо (пайхамара) суна весет дира кхаа хӀуманца: хӀора баттахь кхаа дийнахь марха кхабарца а, духьá ши ракаӀат ламаз дарца а, сой дӀавижале витр-ламаз дарца а».[2]

Абу Зарра – Дела реза хуьлда цунна – аьлла: «Суна везаш хиллачо – Делера салават а, салам а хуьлда цунна – суна весет дира кхаа хӀуманца, лекха хинволчу АллахӀа мукъа лахь ас уьш цкъа а дуьтур а дац. Цо суна весет дира духьá ламаз дарца а, дӀавижале витр ламаз дарца а, хӀора баттахь кхаа дийнахь марха кхабарца а».[3]

² *Духьá ламаз Деле боьрзучеран ламаз ду.*

Абу ХӀурайрас – Дела реза хуьлда цунна – дийцина, Делан Элчано – Делера салават а, салам а хуьлда цунна – элира аьлла: «Духьá ламаз лардийр дац даим Деле воьрзуш волчо бен, иза Деле боьрзучеран ламаз а ду».[4]

² *Духьá ламаз дар йоккха хӀонс яккхарал деза ду.*

Абу ХӀурайрас – Дела реза хуьлда цунна – дийцина: «Делан Элчано – Делера салават а, салам а хуьлда цунна – тӀаме цхьа тоба яхийтинера, тӀаккха цара йоккха хӀонс еара, тӀелатар дукха сиха а динера цара. Цхьана стага элира: «ХӀай Делан Элча! ХӀокху тобанал сиха тӀелатар дина а, йоккха хӀонс еана а кхин тоба гина яц-кх вайна!» Делан Элчано – Делера салават а, салам а хуьлда цунна – элира: «Ас вийцú шуна церал сиха тӀелатар динарг а, кхин а йоккха хӀонс яьккхинарг а? Иэца ма-дезза дика ламаз а эцна, тӀаккха маьждиге а вахана, цу чохь Ӏуьйра ламаз а дина, тӀаккха цул тӀаьхьа (шен хенахь) духьá ламаз динчо тӀелатар сих а дина, йоккха хӀонс а яьккхина».[5]

---

[1] «Ал-Фата́вá Ал-ФикъхӀиййатул-Кубрó», Имам Ал-ХӀайтамий; «Фата́ва́р-Рамлий», Имам Ар-Рамлий.
[2] Бухари, Муслим.
[3] Насаи, Абу Давуд.
[4] Ибн ХузаймахӀ а, кхиберш а.
[5] Абу ЙаӀлá, Баззáр, Ибн Хьиббáн.

² *Iуьйранна духьа́ ламаз динчунна АллахIа т оам бийр бу массо хIуманна.*

Делан Элчано – Делера салават а, салам а хуьлда цунна – аьлла: «Нуьцкъала а, сийлахь а волчу АллахIа бах: «ХIай Адаман кIант! Де дIадолалуш диъ ракаIат ламаз де Суна, Ас цаьрца дийнан чаккхенна тоам хуьлуьйтур бу хьуна».[6]

² *Iуьйра ламаз динчул т Iаьхьа духьа ламазан хан т Iекхаччалц маьж дигехь а Iийна иза динчунна мел бу хьадж а, Iумрат а динчунна санна.*

АллахIан Элчано – АллахIера салават а, салам а хуьлда цунна – аьлла: «ЖамаIатехь Iуьйра ламаз а дина, тIаккха АллахI хестош духьа́ ламаз даллалц маьждиг чохь сецнарг – цунна цунах мел хир бу кхоччуш хьадж а, Iумрат а динчунна санна».[7]

² *Адаман дегIан хIут т ургашна хIора денна т Iедож ийна долу сагIа кхочуш хуьлу духьа́ ламаз дарца.*

Абу Зарра – Дела реза хуьлда цунна – дийцина, Пайхамара – Делера салават а, салам а хуьлда цунна – элира аьлла: «ХIора Iуьйранна шун хIора хIуттургана тIе сагIа дужу. Ткъа хIора тасбихь дар (субхьаналлахI алар) сагIа ду, хIорозза Дела хастор (алхьамдулиллахI алар) а сагIа ду, хIора «лаилахIа иллаллахI» алар а сагIа ду, хIора такбир (Алло́хIу акбар) алар а сагIа ду, диканиг де алар а сагIа ду, вониг ма де алар а сагIа ду. Ткъа цунна тоам бийр бу духьа́ хенахь динчу шина ракаIато».[8]

Бурайдас – Дела реза хуьлда цунна – аьлла: «Суна хезира АллахIан Элчано – Делера салават а, салам а хуьлда цунна – олуш: «Адаман дегIехь кхобIе кхузткъа хуттург ю. Ткъа цунна тIехь ду оцу хIора хуттургана тIера сагIа далар». Асхьабаша элира: «Хьенан кхочур бу и дан ницкъ, хIай Делан Элча?». Цо элира: «Маьждиг чохь йолу шатт ахь дIаяккхар а сагIа ду, некъа тIера (новкъа йолу) хIума ахь дIаяккхар а сагIа ду, ткъа нагахь санна хьан ницкъ ца кхачахь – духьа́ шина ракаIато тоам бийр бу хьуна цунна».[9]

Имам Iабдур-Рахьи́м Ал-Iиро́къийс – Дала къинхетам бойла цунах – бах, оцу хьадисан маьIна деш: «Оцу хьадисехь гойтуш ду духьа́ ламазан доккха дозалла, цо гойту и ламаз кхобIе кхузткъа диканан меттина хуьлуш хилар. Ибн Iабдил-Барра аьлла: «Духьа ламазан дозалла гойтуш долу уггар кхачаме хIума ду иза».[10]

Цуьнан дозалла кхин а хьуна девзар ду, кхидIа долчу хаттаршкахь вай дуьйцур долчу хьадисашкара.

**Духьа́ ламазан хан**

Духьа́ ламазан хан малх хьалабаьлла баьлчахьана дуьйна делкъа хан кхаччалц ю. Цхьаболчу Iелам-наха аьлла, цуьнан хан малх Iуьйранна гоьмукъан бараме кхаччалц хьалабаьлча дIайолало аьлла. Ткъа цуьнан уггар еза хан дийнан доьххьара доьалгIа дакъа дIа а даьлла, шолгIа доьалгIа дакъа доладелча ю. Делан Элчано – Делера салават а, салам а хуьлда цунна – аьлла: «АллахIе

---

[6] Ахьмад, Абу ЙаIла́.
[7] «Сохьи́хьут-ТаргIи́би ват-ТархIиб», Ал-Мунзирий – Ал-Алба́ний.
[8] Муслим.
[9] Ахьмад, Абу Давуд, Ибн ХузаймахI, Ибн Хьиббан.
[10] «ТIорхьут-Тасри́б», Имам Iабдур-Рахьи́м Ал-Iиро́къий.

боьрзучеран ламаз, кегийчу эмкалийн бергаш латтан йовхоно яго йолийча деш ду».[11] Ткъа и хан, де диъ декъе декъча, цуьнан доьххьара доьалгIа дакъа чекхдаьлча ю, дикка малх хьалабаьллачул тIаьхьа.

Малх стигал юккъе кхаьчча, делкъа ламаз хан хиллал йолчу кIеззигчу юкъахь дан мегий духьа́ ламаз? И хан суннат ламаз дан ца мега хан ю, духьа́ ламаз цу хенахь а дан мега аьлла цхьаболчу Iелам-наха, делахь а гIолий ду иза шен уггар езчу хенахь дича.

**Духьа́ ламазан ракаIаташ**

Духьа́ ламаз уггар кIеззигниг ши ракаIат ду, уггар гIолийниг бархI ракаIат ду.[12] Луучо шиъ дан а мегаш ду, луучо диъ дан а мегаш ду, луучо ялх дан а мегаш, ткъа уггар дезаниг бархI ракаIат дар ду.

Ши ракаIат даран тешалла ду, духьа́ ламазан дозалла дуьйцучахь дийцина долу Абу ХIурайратан а, Абу Зарран а ши хьадис, цаьршинна Делан Элчано – Делера салават а, салам а хуьлда цунна – весет дина хиллера аьлла, духьа́ ши ракаIат ламаз дарца.

Диъ ракаIат дан магаран тешалла ду дозалла дуьйцучохь дийцина долу хIара хьадис: «Нуьцкъала а, сийлахь а волчу АллахIа бах: «ХIай адаман кIант! Де дIадолалуш диъ ракаIат ламаз де Суна, Ас цаьрца дийнан чаккхенна тоам хуьлуьйтур бу хьуна».[13]

Ялх ракаIат дан магаран тешалла ду Анас ибн Ма́лика – Дела реза хуьлда цунна – дийцинарг, - «Пайхамара – Делера салават а, салам а хуьлда цунна – духьа́ ламаз дира ялх ракаIат» - аьлла.[14]

Амма бархI ракаIат дар деза а, гIолий а хиларан тешалла ду, - «Делан Элчано – Делера салават а, салам а хуьлда цунна – ша Макка йоккхучу дийнахь духьа́ ламаз дира бархI ракаIат» - аьлла, Умм ХIа́ниа – Дела реза хуьлда цунна – дийцина долу хьадис.[15]

**Духьа́ ламазан куц**

Духьа́ ламаз кхидолу ламазаш санна деш ду. Шина ракаIатал сов дечо хIора шина ракаIатехь салам делча дика ду[16], хIунда аьлча Пайхамара – Делера салават а, салам а хуьлда цунна – бархI ракаIат духьа́ ламаз дира аьлла деана ду, хIора шина ракаIатехь салам а луш.[17]

**Духьа́ ламазехь доьшу сураташ**

Цхьаболчу Iелам-наха дика лерина духьа́ ламазехь «КъулхIуваллóхIу ахьад» а, «Къул йá аййухIал-кáфирýн» а дешар.[18]

---

[11] Муслим.
[12] «МугIнил-Мухьтáдж», Имам Аш-Ширбúний.
[13] Ахьмад, Абу ЙаIлá.
[14] «Мухтасар Аш-Шамáил Ал-МухьаммадиййахI», Шейх Ал-Албáний.
[15] Бухари, Муслим.
[16] «Ал-МаджмýI», Имам Ан-Нававий.
[17] Абу Давуд.
[18] «НихIайатул-Мухьтáдж», Имам Ар-Рамлий.

**Духьá ламазехь доIа дар**

Ибн Хузаймас – Дала къинхетам бойла цунах – аьлла шен «Сахьúхь» цIе йолчу хьадисийн жани тIехь: «Духьа ламазехь нуьцкъала а, сийлахь а волчу АллахIе дехаран дикалла дуьйцу дакъа». Цул тIаьхьа цо дийцина, Анас ибн Малика – Дела реза хуьлда цунна – аьлларг: «Суна гира Делан Элчано – Делера салават а, салам а хуьлда цунна – некъахь а волуш бархI ракаIат духьá ламаз деш. Ша иза дина ваьлча, цо элира: «Бакъдолуш ас дира (доIийна жоп даларга) догдахаран а, (жоп ца даларх) кхераран а ламаз. Ас дийхира сайн Деле кхо хIума, Цо суна шиъ делира, цхьаъ ца делира. Ас Цуьнга дийхира сайн уммат мацаллийца дала ца далийтар, цунна Цо суна жоп делира. Ас Цуьнга дийхира сайн умматана тIехь мостагIе толам ца баккхийтар, цунна а Цо суна жоп делира. Ас Цуьнга дийхира уьш тобанашка бекъа ца балийтар, иза Цо суна ца делира». Цундела, духьá ламаз деш сужудехь а, салам далале а доIа дар дика ду.

Кхин а, духьá ламаз динчул тIаьхьа иштта хIара доIа дар а дика ду: «АллóхIуммагIфир лú, ва туб Iалаййа, иннака антат-таввáбур-рохьúм».
 МаьIна: «Йа АллахI! Гечдехьа суна, тоба къобал а дехьа сан, бакъдолуш Хьо тоба къобал дийриг а, къинхетам бийриг а ву-кх!»

И доIа юх-юха дар а суннат ду, хIокху хьадисехь ма-дарра: Iаишата – Дела реза хуьлда цунна – аьлла: «Делан Элчано – Делера салават а, салам а хуьлда цунна – духьá ламаз а дина элира: «АллóхIуммагIфир лú, ва туб Iалаййа, иннака антат-таввáбур-рохьúм» - цо иза юх-юха элира бIозза аллалц».[19]

**Духьá ламаз жамаIатца дар**

Духьá ламаз хIораммо а ша-ша дар суннат ду, иза жамаIатца дар суннат дац, хIунда аьлча Пайхамара – Делера салават а, салам а хуьлда цунна – духьá ламаз дина аьлла долчу хьадисашкахь цо цунна жамаIат йина аьлла дац, муххале а, кхидолу суннаташ санна ша цхьамма дина аьлла ду. Ткъа нагахь санна цхьаъ духьá ламаз деш а волуш, жамаIатца ламаз дан цунна цхьаъ тIаьхьахIоттахь хIумма а дац, цкъа Пайхамар – Делера салават а, салам а хуьлда цунна – духьá ламазан хенахь ламаз деш а волуш цхьаболчу асхьабаша цунна тIаьхьа а хIиттина ламаз дира аьлла деана долу дела.[20] Делахь а, лакхахь ма-аллара, суннат дерг хIораммо а ша-ша дар ду, цундела иза даим жамаIатца дар нийса дац.

**Духьá ламаз некъахь волуш дар**

Духьá ламаз некъахь волчо а дича дика ду, мелехь ду. Делан Элчано – Делера салават а, салам а хуьлда цунна – Макка йоккхучу дийнахь а дина хилла духьá ламаз[21], жимма хьалха вай ма-дийццара. Кхин а, хьалха вай дийцинчу хьадисехь ду, Абу ХIурайрас – Дела реза хуьлда цунна – аьлларг: «Сан доттагIчо (пайхамара) суна весет дира кхаа хIуманца, ас уьш ца дуьту некъахь

---

[19] «Ал-Адабул-Муфрад», Имам Бухари.
[20] «Ас-Сунан», Имам Ад-ДáрукъутIний.
[21] Бухари, Муслим.

хилча а, ца хилча а: хIора баттахь кхаа дийнахь марха кхабарца а, духьа ши ракаIат ламаз дарца а, сой дIавижале витр-ламаз дарца а».[22]

**Духьá ламаз доькхуш дар**

Духьá ламаз цхьана ханна деш ламаз ду, цхьана бахьанийна деш ламаз дац, ткъа цхьана ханна деш долу ламазаш ца деш диссинехь, уьш доькхуш дар дика ду.[23] Цундела, духьа ламаз ца деш диссинехь, иза муьлхха хенахь а доькхуш дар дика ду.[24]

[22] «Ас уьш ца дуьту некъахь хилча а, ца хилча а» боху дешнашца цхьаьна дерг Абу Давуда дийцина, и дешнаш доцург Бухарис а, Муслима а дийцина. Абу Давуда дийцинарг а нийса хьадис ду.
[23] «Шархьул-Махьаллий Iалал-МинхIáдж», Имам Ал-Махьаллий; «Тухьфатул-Мухьтáдж», Имам Ал-ХIайтамий; «МугIнил-Мухьтáдж», Имам Аш-Ширбúний.
[24] Уьзза жайнаш.